*Tina*

# BABAD PASUNDAN

## Riwajat Kamèrdikaan bangsa Sunda saruntagna Karadjaan Padjadjaran

## DINA TAUN 1580




Kenging :

*Dr. R. D. Asikin Widjaja Kusuma*



*Dikaluarkeun ku : Kalawarta* Kudjang

Stadium Bd.

# TINA BABAD PASUNDAN

## RIWAJAT KAMERDIKAAN BANGSA SUNDA SARUNTAGNA KARADJAAN PADJADJARAN

## DINA TAUN 1580



Ku :

**Dr. R. D. ASIKIN WIDJAJA KUSUMA**



# PIHATUR TI „KUDJANG"

*Ngaluarkeun ieu buku-alit „BABAD PASUNDAN" anu eusina sagémbléngna parantos dimuat dina Kudjang, ngariwajatkeun kamérdikaan urang SUNDA sabadana runtag Padjadjaran, ngandung maksad sasieureun sabeunjeureun njumbangkeun bahan kanggo ngawudjudkeun sadjarah KI SUNDA anu djémbar.*

*Sapéngkéreun hasil panalungtikan Prof. Dr. R. Asikin Widjaja Koesoema anu kasanggakeun ieu, tiasa djadi bakal njusul pèdaran² sanesna, boh anu njalujuan, ngiatan atanapi mangrupi sanggahan*

*Kapajunna tanwande sugri anu katampi ku KUDJANG mah satiasa-tiasa bade dikémpélkeun sarta dipintonkeun ka rundajan KI SUNDA, anu kiwari masih keneh ngaraos pareumeun obor.*

*Mugia tiasa laksana panédja.*

*Bandung, 13 April 1961*

Kalawarta **Kudjang**

# BUBUKA.

*Dina salébéting maos ieu buku, mugi emut kana hidji kanjataan sadjarah, anu netelakeun jen sabadana „Burak Padjadjaran" kintén² dina taun 1580, anu aja di Pasundan teh sanes wae Bantén saréng Tjirèbon, nanging Sumèdanglarang oge aja.*

*Sumédanglarang teh hidji nagara mèrdika sarta ngamandiri, anu diadégkeun dina patilasan² Padjadjaran ku Pangeran Geusan Ulun ti Sumédang. Wilajahna nja eta tèmpat² urut bawahan Padjadjaran, anu hénteu kungsi kaislamkeun. Eta tèmpat² aja dina èrehan 44 kapala-rajat anu tjatjah djiwana djumlah-djamleh aja 9.000 umpi. Ieu saka-behna tètèp gugon tuhon kana agéman luluhurna sarta hénteu dara-ekeun biluk kana agama Islam.*

*Dina buku² nu geus araja, djuménéngna Pangeran Geusan Ulun di Tatar Sunda baheula teh hénteu kenging adjen-sadjarah, margi sa-nadjan teu sadajana, ari ku kaseuseueuranana mah dianggapna teh dongeng sasakala (legende). Anu dimaksad midamél buku alit ieu oge teu aja sanes mung bade ngebrehkeun jen Pangeran Geusan Ulun katut Sumédang-larangna jakin ngagaduhan adjen-sadjarah.*

*DINA WAKTOS RUNTAGNA KARADJAAN PADJADJARAN, PULUNGNA RAGRAG KA SUMEDANG-LARANG. KAMERDIKAAN PADJADJARAN ANU BIHARI TERUS GUMELAR DI NAGARA SUMEDANG-LARANG NU ANJAR NGAMANDIRI.*

*Dr. R.D. ASIKIN WIDJAJA KUSUMA.*

*Hotel Pendawa*

*Tjipanas 17 Okt. 1960.*

# EUSINA.





# I. PADJADJARAN RUNTAG — SUMEDANG-LARANG NGADEG — DITJEPENG KU PANGERAN GEUSAN ULUN

Nurutkeun sadjarah anu ku urang tiasa dianggap, karadjaan Padjadjaran teh, lami deui ti samemehna runtag oge, geus kaitjalan wilajahna anu araja di sisisisi nagara, beulah kaler djeung wetan. Ari anu ngadjabélan, nja eta *Sunan Gunung Djati,* tumut kana pangwudjukna anu djadi dahuanana — Pangeran Trénggana ti Démak —, malah tèrus disanggakeun ka andjeunna. Anu djadi lantaran pangna didjabélan teh, hojong ngislamkeun nagara anu harita agamana *Hindu* keneh. Anu diislamkeun teh mimitina Bantén Girang (1526). Ditema ku *Sunda Kalapa* anu kabehdieunakeun disèbut *Djakarta* (1527). Satérusna *Tjirèbon* djeung sisi nagara beulah wetan : *Talaga, Kuningan, Galuh* djeung lianna, dina taun 1530. Eta tanah2 anu geus ditalukkeun teh diéreh ku Sunan Gunung Djati, satjara Gupérnur atawa Ratu bawahan (Vazalvorst) Pangeran *Trénggana, Sultan Démak.*

Démi puseurna *Padjadjaran* mah — tatardjérona Sunda — anu ngabogaan pamarentahan di *Dajeuh Pakuan,* djéro saténgah abad leuwih hénteu diharu-biru. Kakara dina taun 1579/1580 ditalukkeun djeung diruksak ku *Pangeran Jusup* putuna *Sunan Gunung Djati,* sarta satérusna mah dilurdjeunkeun, nèpi ka baruntak ku maneh. Taun 1579/1580 anu nètèpkeun titimangsana Padjadjaran runtag, beunang njutat tina sésératanana Prof. Dr. H. Djajadiningrat, tina bukuna „Critische Beschouwing van de Sadjarah Bantèn", katja 90, 132 n/k 139.

Kumaha nasibna tatardjéro Sunda, saénggeusna Padjadjaran runtag dina taun 1580 ?

Ngeunaan hal ieu dina babad Sunda (volksoverlevering) kaungél kieu :

„Dina waktu agama Islam ku *Kean Santang* diasupkeun ka Padjadjaran, anu bariluk nganut agama anjar teh ngan sabagian leutik. Lolobana mah tètèp mageuhan djeung ngamuhit agéman luluhurna. Ku kituna maranehna lalunta, mubus ka tatar Wetan djeung Kaler. *Kean Santang (Sanghyang Lumajung, Gagak Lumajung)* kalawan diiring ku panganut-panganutna lunta ngidul, andjog ka *Tjilaut-eureun.* Ti dinja mah hénteu bisa tèrus kébat. Nja di dinja pupusna, sumare dina batu karang anu ngadjodjontor ka laut. Tapi tjek sakaol deui mah — malah ieu anu sok djadi anggapan umum — makamna *Kean Santang* teh di *Godog,* dina lamping *Gn. Karatjak* di Garut.

Ku lantaran pada naringgalkeun ku ra'jatna, Padjadjaran parongpong. Pamarentahna bubar, sabab geus teu ngabogaan Nalendra (naraindra = ratu agung), anu ngaheujeuk nagara, anu wéwéngkonna aja di antara Tjipamali beulah wetan djeung Tjipamugas (Tjisadane) beulah Kulon.

Padjadjaran burak, Padjadjaran runtag. Panganut2 agama

heubeul paburéntjaj ka unggal madhab. Marubusna ka pileuweungan, ka basisir kaler djeung kidul.

Keur mangsa awut-awutan kitu kurunjung aja nu sumping anu ngakukeun sarta djeung sanjatana diaraku Nalendra anjar. Nja tuluj didjénénganan „Geusan Ulun", tégésna geusan kawulaaneun. Harita Geusan Ulun didjungdjung lungguh djadi Ratu Agung, ngèreh wilajah anu araja di sakuloneun Tjipamali djeung sawetaneun Tjisadane Eta nagara disèbutna Sumèdang - Larang. Reana anu ulun kumawula ka Geusan Ulun aja 40 kandaga djeung 4 Kandaga-lante. Ari kandaga teh hartina kapalara'jat anu ngagém pépéten-nagara (staatsiekist) : kandagalante sadjaba ti njépéng pépé ten-nagara teh ditambah ku „lampit" deuih. Djumlah-djamleh anu aja di bawah parentahna aja 9000 djiwa atawa umpi. Djeung satérusna. ........................".

Tah kitu udjaring Babad Sunda.

*Pangeran Geusan Ulun* nurutkeun anggapan ra'jat, jen njata djuménéng Nalendra Sumédang-larang, dikuatan deuih ku sadjarah *Embah Sajang Hawu,* anu dipédar ku Sdrk. Sastradiwiria ti Tjibalong (Tasikmalaja). Geura urang tjutat saeutik. Kieu sarsilahna *Embah Sajang Hawu* teh :

„*Batara Banurasa (Batara Pèntjar Buana I)* puputra Embah Dalém Batara Kusuma. Ieu kagungan putra opat, nja eta :

1. *Sanghyang Hawu.*
2. *Sanghyang Nangganan (Batara Dipati Wiradidjaja).*
3. *Sanghyang Kondanghapa.*
4. *Sanghyang Terongpeot (Batara Péntjar Buana II).*

Ari sanjatana *Batara Banurasa* mah palinggihanana teh di Galuh.

Ngan para putrana Sanghyang anu opat tea, nurutkeun kotjoran ti ejang-istrina mah, tégés urang Sumèdang. Ari sababna *Batara Banurasa* teh nikah ka *Dewi Sumitra,* putrana *Sanghyang Putih,* hidji Luluhur Sumédang, anu pangtjalikanana aja di *Gunung Tjupu.* Lébah dinja aja tilas tangkal Pakis-Hadji. Gunung Tjupu teh hidji pasir, pérénahna di tèngah2 Dajeuh Sumèdang ajeuna.

Para Sanghyang nu opat tea mimitina mah kumawula ka Ratu Padjadjaran anu panutup. Sabadana Padjadjaran runtag, meunang sabaraha lilana alaprak-aprakan, milari pi-Nalendra-eun. Nja amprok saréng *Pangeran Geusan Ulun* ti Sumédang-larang.

Tah kitu nurutkeun sadjarah Embah Sajang Hawu !

Breh bae ku urang kauninga, upama mapaj rundajanana mah. Embah Sajang Hawu katut para saderekna anu tilu, hènteu eleh turunan ku anu djadi dunungan, Pangeran Geusan Ulun tea. Kadjaba ti eta ku urang bisa dianggap, jen eta opat saderek teh, njatana mah Kandaga-lante anu opat tea, anu sok rémén kasabit kasébut-sébut dina rupa2 babad.

Upami dibantun ringkésna sugri anu parantos ditjarioskeun ti pajun, tiasa diberendelkeun kieu :

1. Sabadana runtag Padjadjaran dina taun 1580, nja *Pangeran Geusan Ulun* anu njakrawati di *Pakuan,* ngauban nagara2 saréng rahajatna pakantunan karadjaan anu parantos burak. Nurutkeun paririmbon (naskah-naskah) no. 511 anu dikémpélkeun ku *Lémbaga Kabudajaan Indonesia, hénteu aja anu ngabawah ka andjeunna.*

2. Nagara anu ditjépèng ku andjeunna katélah *Sumèdang-Larang,* anu ngawéngku wilajah-wilajah, anu diwatésan ku *Tjisadane* beulah kulon saréng Tjipamali beulah wetan. Numutkeun sadjarah, nagara2 anu kasébut di handap ieu diiwalkeun :

   a. *Dajeuh Pakuan Padjadjaran (Bogor),* anu geus djadi bawahan Bantèn (1580) katut Sunda-Kalapa (Djakarta), anu dina taun 1527 geus dirébut ti Padjadjaran ku Sunan Gunung Djati, sarta ti wangkid harita tétép djadi kabupaten - bawahan (vazalregentschap) Bantén, dumugi ka dilindihna ku Walanda dina taun 1619.

   b. *Tjirèbon,* anu diheujeuk ku *Panémbahan Ratu,* dina djaman Pangeran Geusan Ulun. Ari Panémbahan Ratu teh bujutna saréng anu djadi gégèntosna *Sunan Gunung Djati.* Dina babad Sumèdang katélahna teh *Panémbahan Girilaja.*

   c. Nagara Galuh, anu salamina misah ti Sumèdang sarta dina taun 1595 méntjil, kabawah ku Mataram.

3. **Djumlahna Gègèden (Volkshoofden) anu dibawah parentah ku Pangeran Geusan Ulun aja 40 Kandaga saréng 4 Kandaga-Lante.**

**Sugri anu diberendelkeun di luhur, sadajana kenging njutat tina babad2 (overleveringen). Naha ieu teh tiasa dianggap ngagaduhan *adjen-Sadjarah ?* Kanggo ngebrehkeun jen ngagaduhan adjen sadjarah, tégésna ku urang kenging dipértjaja, ieu kasanggakeun djudjutanana :**

1. **Dina nalika tatar Sunda ku *Pangeran Arya Suriadiwangsa* — putrana Pangeran Geusan Ulun — disanggakeun ka Sultan Mataram, Ratu Mataram harita ngangkat Pangeran Arya Suriadiwangsa djadi Bupati-Wadana (Gupérnur), ngabawah tatar Sunda, anu geus djadi bawahan andjeunna. Nja harita andjeunna (Pangeran Arya Suriadiwangsa) kenging diundjuk Pangeran Dipati *Rangga Gémpol Kusumadinata* (Rangga Gémpol I). Wilajahna teh hénteu geseh ti Sumèdang-Larang, nja eta tanah2 anu diéreh ku ramana, Pangeran Geusan Ulun tea. Nja ti harita Sumèdang-Larang ganti ngaran djadi *Priangan,* hartina nugraha (pangabakti) anu médal tina kawéningan hate. Sabadana Rangga Gèmpol I anu djadi gègèntosna, ngéreh Priangan, nja eta Pangeran Rangga Géde ; térasna digéntos deui ku Pangeran Rangga Gèmpol II.**

2. ***Hukum - adat* (Traditioneelrecht) *Kaprabon* anu djadi hakna turunan para bupati Sumédang, nu ngageugeuh Su-**

médang-Larang saréng ngéreh 44 kandaga Sunda, ku *Pangeran Panémbahan* — bujut Pangeran Geusan Ulun — kungsi digugat ka *G.G. Joannes Camphuys,* numutkeun sératan anu dititimangsaan 31 Djanuari 1691. Ieu kaungél dina buku Babad Priangan III karangan Dr. de Haan, katja 46-48. (Aos Lampiran I katja 21) Hal ieu keneh kantos digugat deui ka *G.G. Johannes Thedens* ku *Pangeran Karuhun,* dina taun 1742 (de Haan-Priangan I Personalia, katja 160).

## II. SUMEDANG - LARANG DI-EREH KU DEMAK

Lamun urang nitenan riwajat2 Pangeran Geusan Ulun, baris kauninga jen dina léresan poko-pokona anu ngeunaan paparentahanana, rea kasalujuanana. Babakuna dina léresan hal-hal anu kaungél di handap ieu :

1. Titimangsa ngawitan njépéng pamarentahan, teu lami ti sabadana Padjadjaran runtag, nja eta dina taun 1580.
2. Lègana bawahan : tanah2 anu aja di antara wetaneun Tjisadane saréng kuloneun Tjipamali, anu katélah Sumédang-Larang.
3. Reana gégéden anu diéreh ku andjeunna aja 40 Kandaga saréng 4 Kandaga Lante, anu djumlah - djamleh ngabawah 9000 djiwa (umpi).

Ngan aja dina babad2 teh pasalingsinganana, nja eta kaajaan anu ngeunaan karatuanana djeung kaagunganana satjara ratu. Geusan Ulun anu *hénteu dibawah,* salami andjeunna ngaheujeuk Sumédang Larang. Geura urang tjutat bari nalek pamadéganana Tuan P. *de Roo de la Faille,* anu ngeunaan ieu. *De Roo* anu dina djamanna kungsi djadi Hoofdambtenaar (Residen Priangan ?) di Pamarentah Walanda, geus nulis sarta nganggap, jen *kamérdikaan nagara Sunda dina djaman pamarentahan Pangeran Geusan Ulun teh, ngan saukur dongeng wungkul,* tjénah. Sabab tjek de Roo mah, Sunda (Priangan) teh ti mimiti taun 1525 oge, geus diéreh ku Bupati-Wadana Ayah (Banjumas), anu ngadjalankeun pamarentahanana satjara Gupérnur ; mimitina dibawah ku Démak, tuluj Padjang, pangahirna Mataram. Ieu tilu karadjaan teh (Démak-Padjang-Mataram) nurutkeun sadjarah (historie) nungturun baganti. Ku sabab eta — nurutkeun de Roo de la Faille mah — *nagara Sunda oge satjara nagara-bawahan, milu kawariskeun.*

Anu matak de Roo bisa njébutkeun, jen Sunda kabawah ku Démak, anu didjieun sumbérna, nja eta Babad Pasir. Dina eta babad ditjaritakeun, jen Bupati Pasir-Luhur (Banjumas) djeung Pangeran Wali Makdum Tjirébon, ku Sultan Démak *(anu diganti ku Pangeran Trénggana)* diparentah kudu ngalindih Priangan, tapi teu meunang ngaliwatan Tjitarum, sabab tanah sakuloneunana mah geus kaasup ka Bantén. Jen Bantén harita ngamilik Priangan Kulon, kaungél dina Sadjarah Bantén. Tah kitu, tjek pamandangan de Roo de la Faille mah.

Upama ku urang ditjuktjruk, naon saénjana anu kaungél dina Babad Pasir, baris kauninga :

Madjapait runtag, sarta agama Budha geus diganti ku agama Islam, Raden Patah anu djadi Ratu Démak, (katja 113). Raden Patah marentah Wali Makdum, ngislamkeun Pasir Luhur (katja 114). Sakuliah Pasir Luhur diislamkeun. Ratu *Banjak Bèlanak, Patih Wirakantjana,* para Mantri djeung Ponggawa kabeh arasup Islam (katja 116). Ti dinja kaluar deui parentah ti Sultan Dèmak, supaja *wali Makdum* djeung *Dipati Banjak Bèlanak* ngislamkeun nagara2 nu aja di sakuloneun Pasir (katja 118). Nja harita ngaruntuj diislamkeun : *Kéluntung Bantar (Pagadingan), Endralaja, Batulajang, Timbangantén, Ukur, Tjibalunglung* (katja 119). Keur waktu Wali Makdum djeung Dipati Pasir araja keneh di Tjibalunglung, djol aja utusan ti Sultan Bantén, anu njanggakeun surat ka arandjeunna, anu ungélna kieu :

> *Mimitina : Dipati Banjak Bélanak, tugas andjeun geusan ngislamkeun tanah2 Priangan, séngkér sasémèt wetaneun Tjitarum bae. Nagara2 anu aja di kuloneunana mah parantos arasup Islam, kalawan pangdjeudjeuhkeun kaula. Pamungkas surat (katja 121).*

Eta surat ti Sultan Bantén tea, kalawan make surat panganteur ti Dipati Pasir, ditèruskeun ka Sultan Démak, supaja kauninga. Teu kungsi lila djol parentah ti Démak, anu unina kieu :

> ***Dipati Pasir, tètèpkeun wawatésanana djeung tètèpkeun supaja walungan Tjitarum djadi watésna antara pangeusi beulah Wetan djeung Kulon.***

Ieu parentah ku Dipati Pasir Luhur didjalankeun nurutkeun sakumaha mistina (katja 121-122).

Tah kitu anu kaungél dina Babad Pasir. karyana J. Knebel anu aja dina Verhandelingen Bataviaasch Genootschap van Kunsten en Wetenschappen (bagian ka II).

Keun heula hak2 Bantén ngeunaan Priangan Kulon anu kasébut-sèbut dina Sadjarah Bantèn mah, èntong waka digomeng-gomeng. Ajeuna mah urang pariksa heula bae kalawan make dialan wintjikan sadjarah, pamandanganana de Roo de la Faille anu didasarkeun kana Babad Pasir, sakumaha anu kaungél di luhur tea. Papajanana kieu :

> Memang enja jen dina djaman baheula, aja sababaraha témpat di tatar Sunda (Djawa Kulon), anu dibawah ku Dèmak, sapérti Bantèn ti mimiti taun 1526. Ngadjalankeun paparentahanana hénteu torodjogan (langsung), tapi make pérantaraan Gupérnur atawa Ratubawahan (Vazalvorst). Tatapina ieu teh salah, upama disébutkeun jen kadjadian ieu teh dina waktu pamarentahan *Raden Patah.* Ari sababna dina taun 1526 mah anu ngaratuan Dèmak teh *Pangeran Trènggana,* nja eta putra Raden Patah anu katilu (ti taun 1521 — 1546). Kaliru deuih, upama disébutkeun, jen Dipati Pasir njékél kalungguhan satjara Gupérnur Dèmak. Sabab **nurutkeun sadjarah (historie)**

mah, anu djadi Ratu-bawahan Dèmak teh, njatana *Sunan Gunung Djati,* anu marentah di daerah2 Sunda patalukan teh. Ari hidji-hidjina anu geus ditalukkeun djeung diislamkeun teh, nja eta *Bantén (1526), Sunda Kalapa* — anu éngkena disèbut Djakarta — (1527), *Tjirébon* katut daerah2 rarambu-Priangan Wetan (1530).

**Naha sapedah kaajaan dina waktu harita kitu, urang bisa njébutkeun, jen *Sunda* dibawah parentah ku *Démak ?*** Lèbah dieu urang ulah rek udjug2 tumarima bae. ***Sabab lamun njata2 dibawah-parentah, atuh kudu bisa ditetelakeun, jen Ratu Padjadjaran teh jakin harita geus ditalukkeun, atawa pamarentahanana geus diantjurkeun, atawa kumaha bae tjiri²-na anu netelakeun ajana pangakuan kana pamarentahan Dèmak.*** Upama bukti-bukti ieu hénteu aja, atuh ari ngan saukur ngalindih hidji dua wilajah Sunda bae mah, pibasaeunana oge ngan ukur *ngarébut* bawahan *Padjadjaran.* Salah pisan lamun seug ajeuna ku urang ditjaritakeun, jen Sunda geus *dibawah-parentah* atawa *didjadjah* ku Démak.

Ti heula geus ditjaritakeun, jen saénggeusna sisi2 nagara Padjadjaran anu aja di beulah Kaler djeung Wetan ditaluk-talukkeun ku Sunan Gunung Djati, apan dajeuhna mah meunang sababaraha lilana, geuning hénteu kungsi dikua-kieu. Kakara dina taun 1580 Dajeuh Pakuan Padjadjaran (Bogor), sabadana diruntagkeun ku Pangeran Jusup ti Bantèn — putuna Sunan Gunung Djati — kungsi diruksak sarta térusna ditjulkeun népi ka djadi leuweung gérotan. Pamarentahanana mandég ; karadjaanana runtag ; *Padjadjaran burak.* Kumaha Pangeran *Trénggana* atawa karadjaan Démak kungsi ngalaman waktu burakna Padjadjaran ? Pidjawabeunana hénteu kungsi ! Geura kapan tjek dina sadjarahna kieu :

„Pangeran Trénggana, Sultan panutup karadjaan Démak, pupus dina taun 1546, di medan-pérang di Pasuruan, waktu mérangan sesa-sesa urang Hindu Madjapait, anu harita ngarumpul di dinja (Pasuruan). Pupusna Pangeran Trènggana nimbulkeun pépérangan anu pohara ragotna di antara rundajanana, (Sunan Prawata, Ratu Kalinjamat, Arya Panangsang) marébutkeun kaprabon. Eta pépérangan lilana nèpi ka taun 1568 Ku akibatna papaseaan djéro nagara, Démak ahirna mudèdès, nja diganti ku kasultanan *Padjang,* anu dièreh ku *Adiwidjaja (Djaka Tingkir).*

Dina waktu huru-hara di Démak dina taun² katompernakeunana, di Sunda kungsi timbul dua rupa kadjadian géde ,nja eta :

1. Kira2 dina taun 1552 Sunan Gunung Djati masrahkeun paparentahan di Bantén ka putrana, Maolana Hasanudin. Ari andjeunna satérusna linggih di Pakungwati, Tjirèbon.
2. Kira² dina antara taun 1552 — 1568 Bantèn djeung Tjirèbon nganjatakeun, jen hènteu diéreh deui ku Démak sarta ngadég nagara mandiri. Tah ku kituna tetela, jen ti waktu harita, ngabawahna Dèmak ka hidji-dua wilajah Sunda teh, geus leungit samasakali. Sumawonna Padjadjaran mah, da ti ta-

tadina oge memangna hènteu kabawah !

Upama urang njékél taun 1580, djadi titimangsa burakna Padjadjaran, bisa nètèpkeun boh Pangeran Trènggana (pupus taun 1546) atawa karadjaan Démakna (burak taun 1568), pamohalan bisa ngalaman waktu burakna Padjadjaran. Ku kituna, nurutkeun sadjarah nja pamohalan deuih, jen Padjadjaran kungsi kabawah ku Pangeran Trénggana atawa ku karadjaan Dèmak. Buktina karadjaan Padjadjaran mah ngadégna oge 12 taun leuwih lila batan kasultanan Dèmak. Nja harita (1580) Padjadjaran diruntagkeun ku Bantèn. Lain keur sanggakeuneun ka Démak, sabab Dèmak mah harita geus tamat riwajatna.

Ku lantaran Padjadjaran satjara karadjaan anu bebas mérdika, ngadégna leuwih lila ti batan Démak, urang bisa nétépkeun, jen nagara *Sumèdang-Larang* anu dièreh ku *Pangeran Geusan Ulun* oge, anu nampi panjerenan ti Padjadjaran, pamohalan gumélar dina waktu Démak aja keneh. Ku kituna pamohalan nagara Sunda anu Geusan Ulun, bisa disébut nagara bawahan Dèmak, sakumaha anu geus djadi anggapan Tuan de Roo de la Faille tea.

Jakin eta anggapan teh saukur pamapantés djeung sangkaan wungkul ! ! !

## III. SUAL SUMEDANG-LARANG DIEREH KU PADJANG.

Karadjaan Padjang nema kasultanan Dèmak dina taun 1568. Musnana dina taun 1586, waktu ngadégna karadjaan Mataram anu diratuan ku *Raden Bagus Sutawidjaja (Panémbahan Senopati).*

Ku Tuan de Roo de la Faille disébutkeun, jen tatar Sunda sabadana Démak runtag, térus dibawah parentah ku Padjang, satjara nagara waris ti Démak. Djadi ku de Roo de la Faille mah, tanah2 Sunda teh jakin djadi milikna Démak, anu térusna diserenkeun ka Padjang.

Dina pédaran ti heula, geus dietjeskeun jen puseur dajeuhna mah (Pakuan), Padjadjaran teh ku Démak hénteu kungsi ditalukkeun. Anu kungsi katjangking teh ngan saukur témpat2 anu aja dina rarambuna. Ieu oge kabawahna teh hénteu lana, sabab dina taun 1552-1568 Bantèn djeung Tjirébon geus ngaleupaskeun maneh ti bawahan Dèmak. *Djadi, dina waktu runtag teh, Démak geus teu boga wilajah Sunda saeutik-eutik atjan, eukeur wariskeuneun ka Padjang.*

Bisa djadi ka behdieunakeunana mah, Padjang kungsi ngabawah Sumédang Larang. Anu didjieun saksi ku de Roo de la Faille, nja eta eusi *Susuratan Tjigugur*, anu kaungél dina „Notulen Bataviaasch Genootschap van Kunsten en Wetenschappen XXXI katja XCVIII". Di dinja ditjaritakeun, jen Sultan Padjang ngutus *gandek duaan* ka *Mandala* (kidul-wetan Priangan), dipiwarang milih modjang nu gareulis geusan pieusieun „harém" karaton. Adat kabiasaan karaton kieu, baheula disèbutna „AMEMETI". Tapi pangeusi Tjigugur (Mandala) sakabehna nolak kana kapalajna Sultan Padjang, anu mundut dibaktian modjang léndjang. Gèr

kadjadian rusuh, népi ka gandek anu saurang mah némahan pati. Padjang béndu, Tjigugur ditandasa, lurahna dipaehan. Tulujna sapangeusi Mandala dibuang ka Banjumas, diserenkeun kana panalingaan *Kanduruan Ayah* (Banjumas). Ajana di pangbuangan lila, tug népi ka runtagna Padjang, njaeta dina waktu ngadégna Mataram Sultan Agung. Nja harita anu dibaruang meunang marulang deui ka Mandala. Anu asalna ngan ukur sapuluh-dua puluh, dina waktu baralik mah djumlahna aja 69 djiwa. Nja katélah „*Wong sawidak sasangan*”. Tah babaran ieu teh ku de Roo de la Faille didjadikeun bukti, jen Priangan — sahanteuna Sukapura — dina waktu harita kabawah ka Padjang. Ieu teh dikuatkeun deui tjénah — ku surat Bupati *Sukapura*, taun 1766. Tuh apan breh bae kakaliruanana, sabab *dina waktu Padjang mah Sukapura ge teu atjan aja. Kabupaten Sukapura diadégkeunana dina taun 1632, dina djaman Mataram. Asa pamohalan népi ka dina arsip (archief) kabupaten Sukapura, make bisa kapanggih tutulisan anu njaritakeun kadjadian2 di Tjigugur djeung katérangan2 anu ngeunaan Sukapura dibawah parentah ku Padjang ! !*

Sadjabana ti eta ajeuna timbul pértanjaan : „Naha bisa djadi Tjigugur wani nanduk kana kapalajna Sultan Padjang, lamun énja Mandala harita rumasa kabawah ka Padjang ?” Upama ngingétkeun ka padjamanan „peodal” (menak murba) harita, kawasna moal bisa djadi, malah asa pamohalan, népi ka di Tjigugur aja kadjadian kitu ! *Tjek emutan mah pangna pangeusi Mandala népi ka wani njanggah parentah „AMEMETI” oge, nandakeun jen Mandala henteu kabawah, atawa rahajatna samasakali henteu boga rasa dibawah ku Padjang.*

Ari eta mah pangeusi Mandala ku Padjang make kungsi dibuang sagala, ngan saukur djadi tanda, jen Padjang tjukup kakuatanana pikeun ngadjalankeun paksaan. Tapi henteu djadi bukti, jen Mandala ti samemehna geus djadi bawahan Padjang. *Djeungna deui, sanadjan Mandala satèrusna djadi bawahan Padjang, eta henteu ngandung harti jen sakuliah Tatar Sunda milu djadi bawahanana. Boh dina sadjarah atawa dina dongeng2 riwajat, henteu aja rengkolna anu netelakeun jen Sunda dibawah ku Padjang ! !*

Saupama énja Padjang geus ngabawah sakuliah tatar Sunda, bisana kadjadian kitu teh ngan sabadana taun 1580. Sabab népi ka taun eta mah, kapan nagara Padjadjaran oge masih ngadég, satjara karadjaan anu *ngamandiri*. Lamunna bae ajeuna ku urang dianggap, Padjang teh burakna dina taun 1586, asa pamohalan keneh népi ka bisa (mampuh) ngarurugan djeung nalukkeun Padjadjaran. Ari sababna, kapan dina katompernakeun taun2 gumélarna Padjang, ku ngajonan pangbarontakan Raden Bagus Sutawidjaja oge, Padjang teh geus henteu bisa njanggapulia. Démi Raden Bagus Sutawidjaja teh putra Kyai Géde Pamanahan, anu sakitu kumawasa djeung murugulna, boga tekad hajang ngéreh sakuliah ta-

nah Djawa. Komo deui lamun urang ngingétkeun, jen Sultan Adiwidjaja (Djaka Tingkir) ku panghutjuhkeunana Raden Bagus Sutawidjaja — dina taun 1582 oge apan geus ditélasan. Kadjadian ieu kabatja dina Buku *„Cultuurgeschiedenis van Indonesia III*, tjitakan kadua tn. 1952, katja 44, karangan Dr. Stutterheim.

Nurutkeun djudjutan di luhur, asa teu kaharti ku akal, lamun énja teh tatar Sunda kungsi diéreh ku Padjang ! Angkeuhan kieu mah hénteu beda djeung anggapan Sri Maharadja Djajabupati di Tjibadak kira² dina taun 1030, anu nérangkeun jen andjeunna teh RATUNING DJAGAT ING KATON. Kawasna bae bisa djadi, ari ngabawahna ngan saukur *umaku* bae mah, tègèsna ditjèléngkeungkeun ku sapihak ti kadjauhan, sèdèng pangeusi anu dibawahna mah teu njaho². Kitu deui Mandala ti samemehna aja kadjadian „amemeti" tea mah, ngakuna dunungan teh ngan ka kapalana sorangan. Djadi dina kanjataanana, Mandala teh hènteu ngarasa dibawah parentah ku Padjang.

Upama ku urang dibanding-banding, kawasna madjar Sunda (Priangan) dibawah ku Dèmak djeung Bantèn oge — sakumaha anu ditjaritakeun dina Babad Pasir djeung Sadjarah Bantén tea — (de Roo de la Faille) moal beda ti kitu Kateranganana teh hénteu ngabogaan dasar anu njata, tapi ngan saukur „sèsèbutan" (nominaal) tanpa kanjataanana. Djigana wae, anu matak dina babad2 djeung riwajat2 Sunda kuna, hénteu kapéndak saksi2 anu nganjatakeun, jen Priangan diéreh ku Démak, Padjang djeung Bantén, lantaran urang Sundana sorangan hénteu ngalaman djeung hénteu rumasa pisan kungsi aja anu ngéreh.

Walhasil, sanadjan disébut-sébut madjar Sunda djadi nagara patalukan, ari pangeusina mah nganggap dirina bebas sarta mérdika sapérti bahara-bihari. Sing saha anu wani rérébut djeung ngagadabah kamérdikaanana, tanwande meunang pérlawanan. Anu djadi bukti, geuning desa Mandala wae oge geus wani ngajonan Padjang. Bukti sedjenna deui, di djaman beh dituna pisan alam Madjapait-Padjadjaran, ku urang bisa kabatja dina buku „KIDUNG-SUNDA" kaluaran Balai Pustaka anu njaritakeun patèmpuran di Bubat.

Dina eta lalakon kauninga, Ratu Padjadjaran *Sri Baduga Maharadja* ka Ratu Madjapait Hajam Wuruk — sanadjan majunan bahja maot — hénteu kérsaeun ngangkén djadi bawahanana. Djeung memang saénjana, Padjadjaran iraha bae oge, hénteu kabawah ku Madjapait. *Ieu mah ngan saukur tipu muslihat Gadjah Mada, anu ingkar tina lakuning sinatria, lantaran ku djalan kakérasan mah, manehna hénteu bisa nalukkeun Padjadjaran.* Nja tuluj Hajam Wuruk ku manehna (Gadjah Mada) dihaturanan, supaja ngalamar Putri Sunda, sarta mestakeun dahupna di Madjapait. Ratu Padjadjaran diondang Maksudna Gadjah Mada mah taja lian ngan arek misahkeun Ratu Padjadjaran tina kakawasaanana, sangkan bisa babari nalukkeunana, daek ulun kumawu-

la ka Madjapait.

*Tapi kawasna bae Gadjah Mada hénteu njangka ti tatadina, jen urang Sunda ngabogaan harga-diri djeung pasipatan sinatria. Para tamu ti Padjadjaran, dina seuhseuhanana kadjeun teuing némahan pati tinimbang ngarandapan panghina.* Djauh ka lémahtjai sorangan, urang Padjadjaran anu teu sabaraha reana, satekah polah ngajonan musuh anu sakitu lobana djeung samaktana, geusan ngabela kahormatanana. Atuh hénteu kudu disébut gagah, upama Gadjah Mada bisa ngagémpur lawan sakitu bae mah Tapi sanadjan kitu, ari panédjana mah hénteu laksana. *Urang Sunda anu daratang ka Bubat kalawan babari bisa diantjurkeun, tapi ari Padjadjaran mah tètèp hènteu djadi patalukan.* Padjadjaran bisa térus ngadég, diitung ti harita aja dua saténgah abadna (1357—1580). Samalah gumélarna teh leuwih lila 62 taun ti batan Madjapait. Gadjah Mada kapaksa — katjangtjang ku sumpahna — tèrus mantrang „palapah".

Sing saha anu sok mudji2 djeung ngagung2 Gadjah Mada — upama djudjur — kudu ngaku, jen patémpuran di Bubat dina taun 1357 teh geus *njorengan* riwajat Gadjah Mada nu kakontjara.

Urang balik deui kana djédjér/poko anu djadi pédaran. Urang ajeuna bisa nétépkeun, jen anu sok dipadjarkeun Sunda dibawah ku Padjang teh, sapérti anu didadarkeun ku de Roo de la Faille, saènjana anu bisa diandél mah, ngan ngeunaan desa Mandala, anu pérènahna di podjok kidulwetan Priangan. Ari sésébutan padjar Sunda diéreh ku Padjang, boh dina alam atawa samemehna pamarentahan *Pangeran Geusan Ulun,* eta mah jakin ngan ukur tjitjiptan wungkul.

## IV. HAL ANGGAPAN, PADJAR SUMEDANG - LARANG DJADI BAWAHAN (VAZAL) TJIREBON

Anu matak di luhur ngamadjukeun pérnjataan kitu, alésanana aja opat rupi.

1. Dina Babad Tjirébon karangan *Brandes Rinkes* (Verhandelingen van het Bataviaasch Genootschap van Kunsten en Wetenschappen 59 djilid kadua Dl. 1) pada XX kauni kieu :

„Sunan Gunung Djati ngaruru-gan sing saha anu nolak agama Islam. Anu ditalukkeun, nja eta : Talaga, Kuningan, Galuh, Tjiamis, SUMEDANG, Bandung, Tjiandjur, nèpi ka Bogor. Djakarta djeung Udjung-kulon sérah bongkokan (taluk sorangan). Ku sabab eta ieu mah hènteu dianggap umat djeung abdi. Radja Laut disina ngéreh Djakarta djeung Sabakingking ngéreh Bantèn! Hadji Duliman ngéreh Padjadjaran djeung Radjasangara ngéreh Tègal-luar. Ku kituna lila ti lila sakabeh Ratu Pasundan ngaranut agama Islam".

Kauninga, nurutkeun pédaran di luhur mah, djalanna pépérangan Islam anu dipingpin ku Sunan Gunung Djati teh, ti Wetan ka kulon. Ieu teh patonggong-tonggong pisan djeung sadjarah anu mokprok sawaktu, nja eta pédaran bangsa Portègis (contemproraire berichten van de Portègeezen). Tjek eta

sadjarah mah ngasupkeun agama Islam ka Pasundan teh sabalikna, nja eta ti Kulon ka Wetan : Bantèn, Sunda-Kalapa, Tjirèbon djeung sabudeurna. Anu kaasup kota2 anu ditalukkeun teh, nja eta di antarana Bogor. Upama urang ngukuhan taun 1580, anu djadi titimangsa runtagna Pakuan Padjadjaran (Bogor), nurutkeun sadjarah mah pamohalan, jen anu nalukkeunana teh Sunan Gunung Djati. Ari sababna, apan S.G.DJ. teh dina taun 1570 geus pupus. Démi eta ngabagi-bagi pamarentahan di Sunda, apan katjaritakeun jen S.G.DJ. kira2 dina taun 1552 geus masrahkeun paparentahan di Bantèn ka putrana, nja eta Maolana Hasanudin Ari andjeunna (S.G DJ.) mulih pikeun salalamina ka Pakungwati (Tjirébon) Dèmi Djakarta salilana djadi nagara bawahan Bantén. Mimitina diéreh ku *Kyai Géde Angke,* ramana *Pangeran Sungarasa Djajawikarta.* Nja ka dinja Djakarta (Djajakarta) oge ditélahkeunana Bogor (Padjadjaran) sabadana ditalukkeun djeung diburak ku Pangeran Jusup, satérusna mah hénteu dipalire deui, estu ditégal-ambakeun.

2. Dina Sadjarah Bantén, dina pada XX kauni kieu :

„Maolana Hasanudin djeung Maolana Jusup ngalindih Dajeuh Pakuan (Bogor). Pangna bisa laksana teh, lantaran meunang pangrodjong anu kuat ti *Ki Djongdjo.* Pakuan dirèbut, térus diruntagkeun .............. Sabadana, Panémbahan (Hasanudin) djéngkar ka Pakungwati ngabaktikeun nagara anu geus karébut tea, ka ramana Sunan Gunung Djati. Ku S.G. Dj. ditétépkeun, anu pérénahna aja di sawetaneun Karawang dihidjikeun ka Pakungwati (Tjirébon) sarta anu sakuloneunana ka Bantén. Ti dinja mah Panémbahan tuluj bae mulih deui ka Bantén". *(Prof. H. Djajadiningrat-Critische Beschouwing van de Sadjarah Bantèn 1911 katja 35).*

Kauninga, lébah dieu urang njanghareupan deui sual2 anu patukang-tonggong deui bae. Geura kapan Sunan Gunung Djati djeung Maolana Hasanudin teh parupusna dina taun 1570. Djadi nurutkeun sadjarah mah pamohalan deui bae, andjeunna iasa turut tjampur dina waktu nalukkeun Pakuan, dina taun 1580. Kitu deui dina waktu ngabagi-bagi tatar Sunda djadi bawahan Bantén djeung Tjirébon Ku kitu ku kieu ku urang kudu ditimbang-timbang deui, bisa hénteuna, Sumèdang dibawah ku Tjirèbon.

3. P. de Roo de la Faille nulis dina karanganana „*Priangerschetsen 1895 katja 20-24* (Pérpustakaan Lémbaga Kébudajaan Indonesia XXI 5620), jen manehna boga anggapan, madjar Sumédang nu diéreh ku geuran Ulun teh kabawah ka Tjirébon. Ku kituna Sumédang aja di bawah parentah Dèmak, Padjang dst.

Kauninga, ti heula geus di bedjerbeaskeun jen anggapan ngabawahna Dèmak djeung Padjang ka Sumédang teh ngan saukur tjiptaan wungkul (fictie). Bisa djadi oge ari kabawah ka Tjirébon mah, ngan bisana kadjadian kieu teh kudu sabadana taun 1580.

4. Nurutkeun daftar rundajan para Bupati Sumédang beunang

njieun tuan Kinder de Camerecq, anu baheula kungsi djadi Asisten Résiden di Sumédang djeung di Sukapura, dimuat dina Pustakamangsa Bat. Gen. van Kunsten en Wetenschappen XI katja 158, kaungél kieu :

„Pangeran Geusan Ulun nampina Sumédang ti Sultan Tjirébon satjara nagara tambutan. Nja ku andjeunna di- Islamkeunana. P.. Geusan Ulun rundajan ti pamégét anu lémpéng ti Sjech Ibnu Maulana (anu dimaksud nja eta Sunan Gunung Djati — Pangarang) P. Geusan Ulun kagungan garwa ka Nji Mas Gédeng waru, putu Prabu Siliwangi".

Nurutkeun sumbér2 anu ditataan ti heula, bisa ditjindékkeun jen Sumédang-Larang sabadana Padjadjaran runtag, ngarupakeun bawahan Tjirébon (Babad Tjirébon — Sadjarah Bantén — de Roo de la Faille). Malah apan tjek Tn. Kinder de Camarecq mah, Geusan Ulun teh ngan ukur djadi pamagérsarina Sultan Tjirébon, anu djadi ratuna. Anu dimaksud Ratu Tjirébon teh moal saha deui, kadjaba ti Panémbahan Ratu Tjirébon, anu ngéreh ti taun 1570 népi ka 1650 Andjeunna teh sagébragan djeung Pangeran Geusan Ulun. Dina paririmbon Sumédang, katélahna Pangeran atawa Panémbahan Girilaja I. Moal saha deui, nja ieu anu djadi dunungananana Pangeran Geusan Ulun, lamunna énja tea mah andjeunna harita djadi abdidalém (vazal) Tjirèbon.

*Tapi lamun ku urang ajeuna disusurup djeung rupa2 kadjadian, asa todjaiah pisan népi ka P. Geusan Ulun bisa djadi abdidalém atawa pamagérsari Panémbahan Ratu Tjirébon teh. Ari sababna, dina hidji waktu Pangeran Geusan Ulun ngiwat Ratu Harisbaja, padmi Panèmbahan Ratu, anu kakontjara geulis. Nja sanggeus talakna digaleuh ku djalan masrahkeun sabagian tina wlajah Sumédang, nja eta Madjaléngka ajeuna, tuluj bae ditikah.*

*Tah apan asa pamohalan, dina djaman feodal, hidji abdidalém népi ka kumawani maling garwana nu djadi ratu.* Atuh terus talakna digantian ku Madjaléngka. Mun énja mah Sumédang djadi bawahan Tjirébon, atuh anu djadi pamajar talakna teh (Madjaléngka tea), nja kagungan Panémbahan Ratu Tjirébon ku andjeun keneh. Lain matak helok ari kitu ! Bisa djadi aja anu njébutkeun, „ah eta mah ngan saukur dongeng, hénteu aja dasar2 sadjarahna". Malah de Roo de la Faille oge, nja kitu anggapanana. Pokna teh : „Eta mah madjah Pangeran Geusan Ulun geus ngiwat Ratu Harisbaja teh, ngan saukur dongeng kampung atawana anggitan". Tapi nurutkeun panalungtikan, eta anu dipadjarkeun dongeng atawa anggitan teh, memang njata énggeus kadjadian, djadi lain dongeng lain anggitan, tetela ngabogaan adjen sadjarah. Nurutkeun suratna Kapala Kasépuhan djeung Katjirébonan anu dikintunkeun ka R.A.A. Soeria Nata Brata Bupati Sukabumi swargi djeung ka sim kuring, ditetelakeun, jen : *Ratu Harisbaja jakin garwana Panémbahan Ratu Tjirébon. Diiwatna ku Pangeran Geusan Ulun sarta talakna ditébus ku Madjaléngka, eta oge njata-njata kadjadian.* Samalah upa-

ma ku urang dipapaj makam2 para garwa Panémbahan Ratu di Gunungdjati, jakin hénteu aja di dinja makamna Ratu Harisbaja. Ajana teh di Dajeuh-Luhur (Sumédang), ngarendeng djeung makam Pangeran Geusan Ulun Sadjaba ti eta dina daptar rundajan Luluhur Sumédang, ebreh diberendelkeun djénéngan2 para putrana Pangeran Geusan Ulun, anu ti Ratu Harisbaja, nja eta :

1. Pangeran Tuménggung Tégalkalong (Sumédang), mértua Sultan Agung Mataram.
2. Raden Arya Wiraradja I di Lémah Beureum Darmaradja (Sumédang) ; rama Raden Wangsakara (Raden Wiraradja II), anu muka Kampung Lengkong — Sumédang, anu pérénahna sisi Tjisadane beulah kentja, girangeun Tangérang.
3. Raden Rangga Niti Nagara, anu djadi Luluhur rundajan para bupati Pagaden (Wangsatanu).

Sakur anu dipédar di luhur netelakeun, jen diiwatna Ratu Harisbaja ku Pangeran Geusan Ulun teh, bènèr2 kadjadian.

Sakali deui ditandéskeun, jen diiwatna Ratu Harisbaja djeung talakna ditébus ku djalan masrahkeun Madjaléngka teh, samasakali moal bisa kadjadian, saupama Pangeran Geusan Ulun njata2 abdidalémna atawa pamagérsarina Panémbahan Ratu Tjirébon. Bisana ngadjalankeun kitu teh saratna taja deui, lian ti *Pangeran Geusan Ulun njakrawati djeung ngaheujeukna Sumédang Larang teh kudu bebas sarta mérdika.*

*Alèsan kadua,* anu ngajakinkeun jen Sumédang-Larang hénteu dibawah ku Tjirébon sarta Pangeran Geusan Ulun kalungguhanana ngamandiri, patali djeung ulun-kumawulana para Kandaga-Lante anu 44 tea. *Saupama Pangeran Geusan Ulun ngadunungan ka Panémbahan Ratu Tjirébon, atuh eta Kandaga-Lante oge sakabehna kudu ulun-kumawulana teh ka Panémbahan Ratu deuih ; lain ka Pangeran Geusan Ulun.*

Ajeuna timbul pértanjaan ; „Bahan-bahan anu ditjutat tina riwajat djeung tjarita2 sasakala ieu teh, naha ngabogaan adjen sadjarah (historis) ?"

Panalungtikan anu dipake ngudji salah bénèrna riwajat, sakumaha anu geus didadarkeun ti heula, ajeuna urang ebrehkeun deui, sangkan djadi bahan talaaheun :

1. Waktu Sumédang-Larang, kira-kira dina taun 1620 diéreh ku Sultan Agung Mataram, pamarentahanana tètèp didjalankeun ku anu nga[illegible]ilikna atawa anu ngaheujeuk keur samemehna didjabél sarta digélar djadi *Bupati-Wadana* Mataram. Anu kapéto djadi Bupati-Wadana di Sumédang-Larang, nja eta dua putra djeung hidji putu Pangeran Geusan Ulun. Djéro sawatara taun kungsi ngalaman kasèlang ku Dipati Ukur Wangsanata, anu kungsi baha ka Mataram. Kawasna Sultan Agung ngangkatna anu karagungan hak-milik asli kana kalungguhan Gupérnur di wéwéngkon-wèwèngkonna teh, geus djadi adat kabiasaan. Sapértina bae : Panémbahan Ratu di Tjirèbon, ngéreh wéwéngkonna Sunan Gunung Djati ; satèrusna Dipati Panaekan kasélir ngaheujeuk Galuh, nagara patilasan Luluhurna.

2. Hak-milik djeung adat run-

dajan para Bupati Sumédang geusan ngéreh Sumédang-Larang dina taun 1691 kungsi digugat ku Pangeran Panèmbahan ka Tuan Bésar (G.G.) Joannes Camphuijs sarta kadua kalina dina taun 1742 digugat deui ku Pangeran Karuhun ka GG. Johannes Thedens. (Aos de Haan Priangan III Commentaar-katja 46-48 djeung Priangan I Pérsonalia - katja 160).

*Alésan anu katilu,* anu nganjatakeun jen Sumédang hènteu kabawah ka Tjirèbon, *nurutkeun kanjataan sadjarah. didjabélna Tjirébon djeung Sumédang-Larang ku Mataram teh hénteu sawaktu baréng. tapi Tjirèbon heula, tidinja kakara Sumédang.* Panémbahan Ratu dina tgl. 12 Septembér 1619, nérangkeun ka G.G. Jan Piterszoon Coen jen andjeunna (Panémbahan Ratu) djadi abdidalémna (vazal) Mataram. (Aos van Deventer-de Geschiedenis der Nederlanders op Java I katja 129). Démi Pangeran Arya Suriadiwangsa, anu nurutkeun Sadjarah Limbangan katèlah Pangeran Koesoemadinata, nja eta putrana Pangeran Geusan Ulun, „sérahbongkokanana" ka Mataram teh kakara dina taun 1620 ; djadi sabadana Tjirèbon didjabél. (Aos de Haan Priangan III k. 43-44). *Teu sak deui, lamun Sumédang-Larang bénér² nagara bawahan Tjirébon, atuh anu kaungél di luhur teh pamohalan, sabab Sumèdang djeung Tjirèbon teh didjabélna ku Mataram kudu baréng sawaktu.*

*Alésan kaopatna* anu netelakeun jen Sumédang dina djaman harita ngamandiri, tégésna hénteu kabawah ka Tjirèbon, kaungél, jen *nalika Tjirèbon diheujeuk ku Panémbahan Ratu, wéwéngkonna di beulah kulon, hènteu ngaliwatan Tjimanuk.*

(Aos Fruin Mees Java II, k. 32; van Deventer Geschiedenis der Nedérlanders op Java I, k. 130 djeung Veth-Java I, k.- 322). Bisa djadi kaajaan kieu teh, sanggeusna Madjaléngka dipasrahkeun ka Tjirèbon tea.

Saupama sakabehna anu didadarkeun di luhur ku urang ditalungtik djeung dilénjépan, ebreh jen Sumédang teh hénteu kungsi kabawah atawa dibawah ku Tjirébon. Kanjataan ieu hènteu bisa disanggah deui !

*Alhasil sésébutan madjar Sumédang baheulana dièreh atawa djadi abdidalémna Tjirébon, eta mah ngan saukur „dongeng" (legende) wungkul.*

## V. HAL BANTEN NGEREH SUMEDANG-LARANG BEULAH KULON (WEWENGKON ANTARA TJISADANE DJEUNG TJITARUM).

Manawi aremut keneh, dina pada ka-XX, Sadjarah Bantén kaungél, jen tatar Sunda anu beulah djérona, sabadana burak Padjadjaran djeung musnana Dajeuh Pakuan, dibagi djadi dua bagian, nja eta bagian ti Wetan diéreh ku Tjirèbon djeung anu ti Kulon ku Bantén. Di antarana, minangka anu djadi watésna, nja eta Krawang Teu aja halanganana upama ku urang disurahan. jen anu djadi watésna teh, buktina wahangan anu aja di Krawang, nja eta Tjitarum.

Aremut keneh deuih, sakumaha anu parantos didadarkeun ti heula, ku de Roo de la Faille oge diantébkeun, jen Sunda anu sabeulah ti kulon, tjénah asup ka

bawahan Bantén.

Tapi ari dibanding - banding djeung babad2 wédalan Priangan mah, eta Sadjarah Bantén teh patonggong-tonggong. Sabab ari tjek babad Priangan mah, sabadana Padjadjaran runtag, anu djadi Nalendra, njakrawati di urut (pasesaan) wilajah-wilajah anu hénteu kabawah djeung ngéreh pangeusina anu hénteu katalukkeun ku Bantèn nja eta Pangeran Geusan Ulun ti Sumédang. Nagara anu dibawah ku Pangeran Geusan Ulun teh katélahna Sumédang-Larang, anu ti beulah wetanna diwatésan ku Tjipamali djeung beulah kulonna ku Tjisadane. Iwal ti témpat2 anu geus ditataan dina pédaran ti heula tea.

Dina pédaran ka IV geus didjentrekeun, jen Sumédang-Larang bagian ti wetan hénteu kungsi dibawah ku Tjirébon Pangeran Geusan Ulun njakrawatina teh estu ngamandiri, bebas mérdika hènteu ulunkumawula ka Ratu Tjirébon, Panèmbahan Girilaja.

Mangga ajeuna urang papaj, kumaha kaajaanana Sumédang-Larang bagian ti kulonna. Naha wilajah anu aja di antara Tjisadane djeung Tjitarum kungsi dibawah ku Bantén, atawa hénteu ?

Ti heula geus kauninga, jen *Sunda Kalapa* dina taun 1527, ku Sunan Gunung Djati geus didjabél ti Ratu Padjadjaran. Malah ratuna oge kungsi kasambut Nja ti harita Sunda Kalapa — anu tèrusna dilandi *Djakarta* — salilana djadi érehan Sultan Bantén tug népi ka dirébutna ku Walanda (Jan Pieterszoon Coen) dina taun 1619. Teu lila ti harita dilandi deui djadi *Batavia*. Démi kaajaan témpat2 sisi basisir Sunda Kalapa katjaritakeun, jen Krawang katut sapangeusina, ti mimiti bulan Djuni 1622 ku Bantén diasupkeun kana bawahanana. (*Aos Hollandsch bericht in de Jonge. De opkomst v/h Ned. Gezag op Java IV, k. 147* djeung *de Haan Priangan III Commentaar k. 61).*

Supaja leuwih djentre, pérlu kauninga jen Priangan teh dina waktu harita aja dina génggéman Mataram. Galuh ditalukkeunana ku Panémbahan Senopati — sabadana pèrang rongkah — dina taun 1595. Tjirébon sérahbongkokanana ka Mataram dina taun 1619 djeung Sumédang-Larang dina taun 1620. Mataram waktu diéreh ku Sultan Agung (taun 1614 — 1646) aja dina puntjakna kakawasaan Anu dianggap djadi tapélwatès nagarana ti sabeulah kulon, nja eta Tjisadane, anu satadina djadi watés Bantèn djeung Sumèdang-Larang Tah eta sababna anu matak dina taun 1628 djeung 1629 Sultan Agung njoba2 ngusir Walanda ti Batawi. Nja kitu keneh dina taun 1633, sakabeh urang Bantén anu araja di sisi2 Tjitarum (Krawang) anu katjida lendona, diusir kalawan make djalan kakérasan. Eta padumukan urang Bantén anu gègèk teh, nurutkeun babad disébutna *Nagara Agung sawidjining distrik, anu kaasup ka wilajah Ukur Sasanga.*

Urang wangsulan deui, nurutkeun *„Hollandsche berichten"* tea, ti mimiti taun 1622 Bantén njieunan babakan (lémbur2) di sisi2 Tjitarum, anu katjida lendona. Dina taun 1624 eta padumukan urang Bantén teh pohara pisan lobana, népi ka Walanda di Batawi

ngarasa hareudang, risi ku urang Bantèn didjorag. *(Dagregister v/h Kasteel Batavia 1624, k. 54)*. Padahal ari saénjana mah, pangna Bantén ngajakeun katohagaan kitu teh geusan mégatan Sumédang. Anu matak ngajakeun sorobotan di Krawang dina taun 1624, ku sabab Pangeran *Arya Suriadiwangsa II*, putra Papajung Sumédang anu pupus di Mataram, njoba-njoba arek ngarébut deui hakna kalungguhan bupati di Sumédang. Ramana, *Rangga Gémpol I* (Suriadiwangsa I) pupusna di Mataram teh teu puguh raratanana Tuluj digéntos ku raina sarama, Pangeran *Dipati Rangga Gède*. Pangeran Suriadiwangsa II ku angkatan ieu teh, ngaraos karébut hak. Nja térus andjeunna ngungsi ka Bantén, geusan mundut tulung ka kapi pamanna, Sultan Bantén. P. Suriadiwangsa II djangdji, jen saupama andjeunna iasa ngéreh Sumédang, sakuliah Priangan baris djadi wéwéngkon Bantén. Atuh pugun wae eta kasanggupan P. Suriadiwangsa II pikeun Sultan Bantèn, anu harita djadi musuhna Mataram, boh dina urusan politikna boh dina urusan dagangna, katjida matak herojna. Minangka hasilna babadamian, tuluj Bantèn ngiang2-keun barisanhareupna ka Krawang.

Tah nja aleutan barisan ieu dina taun 1624 anu dipikarempan ku Walanda di Batawi teh. Ku arasupna balad Bantén ka Krawang, Sultan Agung béndu ka P. Dipati Rangga Géde Andjeunna disaur ka Mataram, geusan njanggakeun kéterangan, samalah térus di ditu ditahan Kalungguhanana di tatar Sunda dipaparinkeun ka Dipati Ukur Wangsanata, menak ti Banjumas, rundajan „Tjahjana" ti Purbalingga.

Tah sakitu ringkésna gérak-gérikna Bantén di sawetaneun Djakarta, dina djèro sawatara puluhan taun, sabadana burak Padjadjaran teh.

Kumaha Dajeuh Pakuan kadjadianana ti saruntagna, taun 1580? Djéro saabad mah teu aja pisan anu térangeun, di mana saénjana urut témpat pamarentah Padjadjaran teh. Bedja anu munggaran, datangna ti bangsa Walanda. Mugi kauninga, jen nurutkeun pérdjangdjian lisan — antara Sunan Tégalwangi djeung Rijckolf van Goens, tanah2 nu aja di sakuloneun Tjitarum, ti taun 1652 ku Mataram geus dipasrahkeun ka Kumpéni. Nurutkeun tjaritaan bangsa Walanda anu daratang ka témpat2 eta, urut Pakuan Padjadjaran teh geus djadi leuweung gèlèdègan deui, sanggeusna burak dina taun 1580 teh.

Tjek tjaritana, hénteu aja pisan urut-urutna ditjitjingan ku djélémа. (Aos Priangan II, Bijlage XIV, XV, XVIII, XXII, XXXI). Saabad ti harita (taun 1677-1690), waktu Bogor rek diadégkeun, kapaksa kudu ngabukbak heula leuweung anu geus gélédégan (de Haan Priangan I — Overzicht — katja 23). Dina lélèwèk anu aja di kiduleun Bogor, kaler-wetaneun Gunung Géde, dina taun 1680, Kabupaten Tjiandjur masih dilèlèmah keneh (de Haan Priangan III-Commentaar katja 118). Kawasna bae anu harita djadi Bupati teh, Dalém Tjikundul (Arya Wiratanudatar I).

Ari sababna, putra anu ngagéntos ramana, nja eta Dalém Tarikolot (Arya Wiratanudatar II) dina katompernakeun taun 1689 kakara

pisan sawawa Nja dina taun 1691 andjeunna ku Kumpéni kakara dianggap tjakép, geusan ngaheujeuk kabupatenna ku andjeun (de Haan Priangan I — Pèrsonalia k. 169; Priangan II Bijlage XVI k. 172). Kaajaan Tjiandjur dina taun 1691 ku Kumpéni hénteu dianggap pénting, népi ka dina waktu seren-sumerenna Wiratanudatar I ka Wiratanudatar II, ku Kumpéni — dina Resoluties djeung Dagregisterna — hénteu pisan kasabit-sabit. Tjiandjur ngalégaanana nungtut. Ti mimiti taun 1678, katambah ku témpat2 urut bawahan Tjirébon (Talaga), anu araja di sisi djalan anu ngémbat naratas pagunungan-pagunungan kàler-wetaneun Gng Gède, ngaliwatan Kalapanunggal, Tjileungsir, Tandjung-timur, nudju ka Batawi. Dina waktu harita djalan liliwatan Puntjak, djeung djalan antara Gunung Salak djeung Gunung Gède, langka keneh katintjak (de Haan Priangan I-Overzicht, k. 22-23). Dua kabupaten laleutik, Tjibalagung djeung Tjikalong, anu diheujeuk ku rundajan Wiratanu keneh, kadieunakeun diasupkeun ka Tjiandjur. Ditambahan deuih ku témpat padumukan urang Bantèn, anu ngarungsi, anu dikapalaan ku Dalém Lumadju Gède. Ari anu ngadégkeun djeung ngéreh Tjiandjur harita nja eta Dalém Tarikolot, Aria Wiratanudatar II. Ari Tjiandjur anu kiwari diadégkeunana ku Dalèm Wiratanudatar III (Dalèm Ditjondre). Nurutkeun babad mah nja eta di témpat panggujangan „badak-putih".

Madjuna Tjiandjur dina djaman Dalèm Ditjondre pésat pisan, babakuna ku sabab hasil kébon kopi harita katjida mutjékilna. (Djaman G.G. Zwaardekroon 1719-1725).

Anu mimiti ngageugeuh Tjiandjur, nja eta Ki Wiratanu. Nurutkeun babad mah, kieu sarsilahna:

a. *Babad Bandung* : Kalawan dawuhan Ratu Mataram, Kanduruan Ayah ti Banjumas geus ngiang-ngiangkeun Ki Wiraprabangsa ti Kèrtabumi (Galuh), Ki Arja Wirasaba ti Banjumas djeung Ki Wiratanu ti Tjirèbon, disina njarungsi ka tatar Kulon, pikeun ngahadang Bantén, di lébah tapélwatés Mataram beulah kulon. Ki Wira Prabangsa katut baladna 1100 pradjurit njitjingan Krawang, Ki Arya Wira Saba katut 600 baladna, mangkuk di Tandjungpura djeung Ki Wiratanu katut 300 baladna, dipérènahkeun di Tjiandjur. Dina waktu harita, Ratu Mataram nudju ngatur2 deui babagian wilajahna. Wilajah bagian ti kulon dibagi djadi 12 kabupaten (propinsi).

b. *Tjek Babad Sumédang* : Ngantjikna Ki Wiratanu katut baladna anu 300 di Tjiandjur, mokprok djeung waktu pamarentahan Sunan Tégalwangi, dina taun 1646-1677.
Tjaritaan ieu teh tjotjog djeung Babad Bandung anu njaritakeun parobahan karadjaan Mataram, anu diatur djeung prakna dilaksanakeun ku Sunan Tégalwangi.

c. *Tjek Babad Tjiandjur* : Jakin, Tjiandjur diadégkeunana ku Dalém Tjikundul, dina djaman pamarentahan Sultan Agung, taun 1614-1646. (Aos anu ngeunaan ieu dina „Overzicht van de Geschiedenis der Preanger

Regentschappen katja 16-25-26, karangan van O. van Rees, anu kungsi djadi G.G. (Gubérnur Djendral) dina taun 1884-1888.

Salah-sahidji di antarana kudu aja anu bènèr. Naha Dalém Wiratanudatar I, ènja sumpingna ka Tjiandjur dina djaman Sultan Agung ? Lamun ieu bènèr, nja waktuna teh kudu dina taun 1633 ,mokprok djeung titimangsa diangkatna Dipati Singaprabangsa kahidji djadi Bupati Krawang. (Aos „Ngadégna kabupaten Krawang djeung Bupati Krawang kahidji", dina Tijdschr. Taal-Land en Volkenkunde Djilid LXXVII — 1937, Aflev. 2, k. 178-205 — kenging Dr. Asikin W.K.). Atawa sumpingna teh di djaman Sunan Tégalwangi, mokprok djeung Panémbahan Singaprabangsa kadua, dina waktu ajana parobahan Mataram kira2 dina taun 1656 tea ? (Aos Dr. Asikin W.K. „De Soemédangsche Oppérlandvoogdy over de Soendalanden", anu dimuat dina Panjoeloeh 1934 No. 7 & 8). Patali djeung alésan lianna, babakuna ku ajana kanjataan jen dina taun 1680 Tjiandjur teh masih dilélémah keneh, sakumaha anu geus ditjarioskeun di luhur, kawas²-na bae sumpingna Dalém Tjikundul ka Tjiandjur teh dina taun 1656, nja eta dina djaman pamarentahan Sunan Tégalwangi. — Tunda Tjiandjur nèpi ka dieu.

Pikeun kareugreugan pamadégan anu geus dipédar di luhur, ajeuna urang nalungtik heula sarsilahna urang Bantèn anu ngarungsi ka Tjikalong tea. Nurutkeun *Dagregister van de compagnie 1636, katja 29 djeung 60,* anu djadi kapalana teh nja eta *Dalém Lumadju Géde.* Tjek Sadjarah Bantén, Ki Lumadju teh tadina Kapala di Parung Kudjang (Lébak), anu geus barontak ka Sultan. Karamanna bisa gantjang ditumpés; manehna tuluj lunta bari mawa balad reana 500 (umpi). Nja andjog ka Tjikalong, sarta tèrus maratuh di dinja. Eta kadjadian teh kawasna bae dina taun 1636. *Ajana ieu kanjataan, keur urang djadi saksi jen dina taun 1636, di Tjikalong djeung sabudéreunana (Tjibalagung, Tjiandjur, Nambo) hénteu aja kakawasaan atawa pamarentahan Bantén.*

Dèmi kaajaan tèmpat2 sakiduleun Gn. Géde djeung Salak, dijgana wae saruntagna Padjadjaran mah tèrus dikosongkeun. Kakara aja anu njaritjingan deui saratus taun ti harita, nja eta waktu Kumpèni mimiti kumawasa di témpat2 padaléman *(De Haan Priangan I-Overzicht k. 22).* Kira2 dina taun 1650 mah, sakuliah tatar Priangan Kulon teh, ngarupakeun leuweung gélédègan keneh.

Djadi lamun pèdaran di luhur ieu ku urang dilénjépan, *bisa nétépkeun jen sabada runtagna Padjadjaran dina taun 1580, témpat2 nu araja di antara Tjisadane djeung Tjitarum, ku Bantén samasakali hénteu diurus, iwal ti nu araja di basisir kaler népi ka muara Tjitarum,* nja eta anu didjarieun padumukan ku urang Bantèn. Témpat2 sakiduleun anu ditjaritjingan, parat népi ka basisir Kidul samasakali hénteu aja urut²-na padumukan atawa pangaruh urang Bantén. Sumawonna ajana pamarentahan atawa èrehan Bantén mah, estu hénteu mantra2. Djadi dina djéro puluhan taun sabadana Padjadjaran burak, eta tèmpat2

ku urang bisa dianggap hénteu aja anu miboga.

Tapi sanadjan kitu, ari dina dongeng-babad Tjirébon djeung Sumédang mah katjaritakeun, jen Sumèdang Larang ku Pangeran Geusan Ulun dina samemehna atawa dina arek pupus, dibagi djadi dua bagian. Anu saparo beulah ti Wetan dilungsurkeun ka Pangeran *Arya Suriadiwangsa I* putrana anu ti *Ratu Harisbaja;* ari anu beulah Kulonna diragragkeun ka *Pangeran Dipati Rangga Géde,* putrana ti *Njimas Gédengwaru.* Dèmi sagémbléngna pamarentahan Sumédang-Larang mah, tètèp aja dina tjèpèngan *Pangeran Suriadiwangsa,* anu satérusna ku Mataram diangkat djadi wali-nagara (landvoogd) sakuliah wilajah Sumédang-Larang. Nja ti harita andjeunna ngagém gèlaran djeung djudjuluk *„Pangeran Dipati Rangga Gémpol Kusuma dinata (Rangga Gémpol Sumédang I).*

Upama ajeuna urang njuktjruk titimangsa pupusna Pangeran Geusan Ulun, hasilna kieu :

Nurutkeun babad2 Sunda, Pangeran Geusan Ulun pupusna dina djaman pamarentahan Panémbahan *Seda Krapjak*, waktu andjeunna djadi Ratu Mataram, kira-kira antara taun 1601 djeung 1613. Dibalitungkeun make djalan kumaha bae oge, hasilna tanwande kitu keneh.

Pangeran Geusan Ulun mimitina ngéreh Sumèdang-Larang dina taun 1580. Lilana njakrawati 28 taun. Djadi waktu pupusna oge tangtu kudu dina taun 1580 + 28 = 1608. Kadua titimangsa anu ku urang didjieun tjètjèkèlan, njata sapagodos Ku kituna beunang dipèrtjaja, bénér. Ajeuna urang tèpkeun bae, pupusna Pangeran Geusan Ulun teh dina taun 1608.

Sabadana taun 1608, bagian Sumédang-Larang anu beulah Kulon, diheujeuk ku Pangeran Dipati Rangga Gède Tjek Babad Sumédang djeung Tjirébon, anu dianggo palinggihanana teh di wéwéngkon Bogor. Tapi pèrlu ku urang kauninga, jen ti saharita tug népi ka taun 1633, dina rupa2 babad hénteu aja kasabit-sabit riwajatna Pangeran Rangga Gède katut nagara bawahanana.

Dina taun 1633, Pangeran Rangga Géde Sumédang, anu njépéng deui kalungguhan satjara Bupati-Wadana pikeun sakuliah tatar Sunda, nampi surat piagém ti Sultan Mataram. Ieu surat piagém teh katèlahna „Pélat Kuningan Kandangsapi" (Aos Lampiran II katja 26). Dina eta piagém disébutkeun, jen nu mawana — Ki Astrawadana — ku Sang Ratu dipapantjenan ngaroris témpat2 anu kabawah ku *„Nagara Agung"* nja eta anu ti kulonna diwatèsan ku Tjipamingkis, ti wetanna ku Tjilamaja. Kadjaba ti eta manehna kudu nalingakeun pasadiaan pare, anu saharita kudu dikundjalan ku Ki Singaprabangsa sarta térus diakut ka Mataram. Ki Singaprabangsa, kitu deui Ki Wirasaba ku Sultan duanana diangkat djadi wadana di wéwéngkon Krawang, chusus pikeun kasalamétan *„Sitigung Bungas Kilen"* (Nagara Agung). Surat pangangkatan pikeun eta dua wadana baris dibawa ku Ki Judabangsa djeung Ki Wangsataruna sarta baris disanggakeun ka Rangga Géde. Eta utusan duanana aja di saténgahing djalan keneh, mawa 2000 umpi, anu baris tèrus diserenkeun

ka wadana anu dua tea. Sakatampana surat pangangkatan, Rangga Géde dihaturanan supaja Ki Singaprabangsa diistrenan di Tandjungpura djeung Ki Wirasaba di Waringinpitu.

Tah kitu unina surat Piagém Sultan Mataram, anu ditudjulkeun ka Rangga Géde Sumèdang.

Ajeuna sumangga urang néraskeun deui hantja, *pikeun nalungtik naha énja témpat2 anu aja di antara Tjitarum djeung Tjisadane kungsi diéreh ku Bantén. ?*

Pèrlu diemutkeun, jen Rangga Gède — satjara Bupati Wadana — salamina sok dipaparin tèrang tina sagala rupa aturan, anu ngeunaan Tatar Sunda, kajaning : datangna djeung tugasna Ki Astrawadana, pangangkatan Dipati Singaprabangsa Kartabumi djeung Arya Wirasaba ti Banjumas, anu diangkat djadi Wadana Krawang. Kalawan asmana Sultan, sakabehna kudu diistrenan ku Rangga Gède di satémpat-satémpatna. Oge tina urusan ngakut pare ti Krawang ka Mataram, anu kudu didjalankeun ku Dipati Singaprabangsa.

Anu pangpéntingna pikeun bahan panalungtikan urang, nja eta hal anu ngeunaan *ngakut pare.* Anu saha eta pare teh, djeung di mana ditumpukna ? Djawabna ieu pértanjaan, ku urang bisa kapanggih dina *„Pèlat Kuningan Kandangsapi Leutik”*. Ti pajun parantos ka-sabit2 surat piagém Bupati Wadana Rangga Géde anu katélahna *„Pélat Kuningan Kandangsapi”.*

Salérésna nu eta mah kédah disébat : *„Pélat Kuningan Kandangsapi Géde”.*

**Dèmi pélat kuningan leutik mah** ngarupakeun piagém anu dipaparinkeun ku Dipati Singaprabangsa, ka Ki Astrawadana djeung ka Ki Wanajuda, anu ngadjaraga eta pasadiaan pare tea. Dina eta piagém kaungél kieu :

1. eta pare kudu ditjokot ku Dipati Singaprabangsa, sadatangna Ki Judabangsa djeung Wangsataruna, anu ngarémban parentah Sultan tea ;
2. eta pare kagunganana Rangga Gède Sumédang ;
3. eta pare disimpénna di lumbung Kalapadua. (Aos Lampiran III katja 28).

Kitu eusina anu kauni dina „pélat kuningan Kandangsapi *leutik.* Pèrlu diemutkeun, jen *„pèlat kuningan Kandangsapi’* teh, boh nu géde boh nu leutik, duanana ditimangsaan *Taun Alip,* anu ku Dr. J.A.L. Brandes dikurupkeun saréng taun 1633. Pikeun nalungtik satérusna, tiasa diaos :

1. Dr. J.A L. Brandes „Tilu pèlat kuningan djaman Mataram” (de drie koperen platen uit de Mataramsche tijd) — Tijdschr. Taal —, land — en Volkenkunde 1888 XXXII k. 339 sst.
2. Dr. R. D. Asikin W K. De Stichting van het Regentschap Krawang en Krawangs eerste Regent (Ngadégna Kabupaten Krawang djeung Bupati Krawang anu munggaran). Tijdschrift eta keneh, taun 1937 LXXVII k. 178 sst.

Upama tina pèdaran di luhur tea ku urang ditjokot ringkèsanana, ebreh, jen dina taun 1633 teh di Kalapadua aja lumbung2 pare, kagungan Dipati Rangga Géde Sumédang. Kawas moal salah2 teuing, lamun ku urang disébutkeun jen eta pare teh asalna ti

pasawahan2 anu dareukeut ka Kalapadua. Kiwari di kalereun Tjileungsir djeung kiduleun Békasi aja kampung anu ɳèlah Kalapadua. Dina taun 1932 eta témpat kungsi ku sim kuring ditjuktjruk. Urang Tjileungsir nu geus karolot nérangkeun, jen nurutkeun tjarita karuhun²na, baheula diwéwéngkon Kalapadua teh memang upluk-aplak pasawahan, kagungan Bupati Sumèdang.

Katèrangan ieu ku urang bisa didjieun saksi, sakumaha anu kaungél dina babad, jen Pangeran Dipati Rangga Géde Sumédang teh, énja bénér geus diwaris ku ramana, Sumédanglarang bagian ti kulon.

*Ku kituna urang bisa nétépkeun deuih, jen Sumédanglarang teh sakul.ahna kagungan Pangeran Geusan Ulun, diheujeuk sarta diéreh ku andjeun, tègèsna bebas ngamandiri.* Saha wae oge hénteu aja nu mapalangan, waktu ku andjeunna dilelerkeun ka putra nu pangsépuhna nu dua, nja eta ka Pangeran Suriadiwangsa djeung ka Pangeran Dipati Rangga Gède Djadi Tjirébon djeung Bantén oge, dina waktu dibagikeunana teh, hénteu pisan milu tjampur-tangan.

*

## VI. LAMPIRAN² ANU AJA PATALINA DJEUNG SADJARAH SUNDA CHUSUSNA DJEUNG NU GEUS DIPEDAR DI LUHUR.

*Lampiran I :*

*Surat ti Pangeran Panémbahan ka G.G. Joannes Camphuys tgl. 31 Djanuari 1691* (Beunang njutat tina de Haan-Priangan III-Commentaar k. 46-48).

Ieu sérat ti kaula, Pangeran Sumédang, ka P.T. Joannes Camphuys, Gupernur-Djendral di Batawi.

Ieu sérat kanggo ngahaturanan uninga ka P. Tuan, jen kaula kapungkur ku almarhum Tuan Kapten Jochen Michielsz dipundut, supaja kaula ngéreh deui Sumédang sakumaha nu parantos2, sarta saluju saréng parentah2 anu ditètèpkeun ku Tuan Besar. Ieu pamundut ku kaula ditampi, sarta dumugi ka waktu ieu didjalankeun sakumaha mistina.

Saladjéngna kaula njuhunkeun, supados distrik Pamanukan saréng Tjiasém diwangsulkeun deui, supados tiasa ditjépéng deui ku kaula. Ieu dua distrik teh kapungkurna aja dina paparentahan pun Aki (karuhun ?).

Kalihna ti eta njuhunkeun, supados Kapala Priangan anu 44, di antawisna 26 Kandaga-Lante saréng 18 Umbul (Kandaga), anu kapungkurna sadajana dibawah parentah pun Aki (Karuhun ?), sadajana dipasrahkeun deui ka kaula.

Dupi anu djadi Kapala2 di Priangan teh nja eta :

Di *Bandung :*

1. Démang Timbangantén.
2. Tuménggung Batulajang.
3. Ngabei Wirasuta di Kahuripan.
4. Nalasuta di Tarogong.
5. Ngabei Mangunjuda di Tjurug-agung.
6. Wirapati; 7. Ngabei Marujung; 8. Ngabei Astamanggala. Ieu anu tiluan sadajana di Ukur.

Di *Parakanmuntjang :*
9. Kiai Kanduruan di Sèlatjau.
10. Ngabei Tjutjuk.
11. Ngabei Tanda di Manabaja.
12. Rudjakgédong di Kadungora.
13. Wanantaka di Kandangwési.
14. Ngabei Somahita di Sindangkasih.
15. Dèmang Judamanggala di Galonggong.
16. Ngabei Sutabaja di Tjihaur.
17. Ngabei Pranajuda di Taradju-Turundatar.

Satèrasna anu kabawah ku Tuménggung Wiradadaha di *Sukapura :*
18 Ki Rangga Karang.
19. Ngabei Wirawangsa di Parung.
20. Kanduruan Megatsari di Panembong.
21. Dèmang Satjapati di Batuwangi.
22. Dèmang Saungwatang.
23. Ngabei Judawangsa di Taradju.
24. Ngabei Judakarti idem.
25. Wirakusumah di Sutji.
26. Martawadana di Tjipinaha.
27. Indradjaja di Mandala.
28. Djagasatru di Nagara.
29. Baradjantaka di Tjidamar.
30. Wiratanu di Parakantiga.
31. Singapati di Muara.
32. Martawana di Tjisalak.
33. Wirawangsa di Sukakérta.

Ieu para Kapala Priangan anu ditataan di luhur, mugi ku P. Tuan karémpagan, supados sadajana aja dibawah-parentah kaula deui, sapértos kapungkur2 aja dina tjèpènganana pun Aki (Karuhun ?).

Saupami èngke kapajun, Kumpéni ngèrsakeun barang pundut ka témpat2 di wéwéngkon udik (bovenlanden), disuhunkeun supados salamina didugikeun heula ka kaula. Sagala rupi parentah ku kaula baris didjalankeun saréng ditumutkeun sakumaha kèdahna.

Dupi ieu anu ngabantun sérat, dulur kaula Raden Singamanggala, anu dina sadongkapna bade njanggakeun ka P. Tuan, kuda dua saréng sapi djaluna tilu. Sugri anu bade kapiundjuk, pun dulur Singamanggala parantos tèrangeun sadajana.

Dikintunkeun dina poë Sénen tgl 2 bulan Rabiulawal, Taun Dje. Pèrlu kauninga :

1. Nurutkeun Woestenveld, tgl. 2 *Rab'ulawal* taun *Dje* teh nintjak dina tgl. *4 Desembér 1690*. Djadi eta surat lilana di djalan 8 minggu.

2 Di satukangeun unggal kétjap AKI anu kasabit dina eta surat, ku kuring diwuwuh ku kétjap KARUHUN, anu disératna *dikurung*. Margina, apan dina babadna oge kaungél, jen anu djadi Karuhun2 Pangeran Panémbahan, ti mimiti Pangeran Geusan Ulun tug népi ka Ramana, nja eta Pangeran Rangga Gèmpol II, sadajana ngalaman ngaheujeuk Sumédang-Larang ; djadi lain ngan Ejangna wungkul. Démi surat anu katampa ku G.G. Joannes Camphuys tgl. 31 Djanuari 1691 tea, eta teh salinan surat ti Pangeran Panèmbahan ku andjeun, anu satjerewelana mah disérat dina basa Djawa, dititimangsaan 2 Rabiulawal taun Dje. Anu pènting sarta ku urang pèrlu kauninga, naon sanjatana anu disérat ku Pangeran Panémbahan teh, naha AKI atawa KARUHUN. Ari sababna eta sésébutan AKI (Grootvader) dina salinan2 mah sok min-

déng nimbulkeun kakaliruan. Anu tetela bae, sapérti Dr. de Haan geus boga anggapan, jen anu ngéreh Sumédang-Larang teh ngan Ejangna Pangeran Panémbahan wungkul ; sabada andjeunna mah teu aja deui nu sanesna. (Aos Priangan I k. 16; Priangan III, k. 55-56, 64). Handjakal pisan, surat aslina mah di mana2 geus teu tiasa kasungsi.

3. Ti nu 44 Kapala di Priangan tea, anu kasabit-sabit dina surat Pangeran Panémbahan mah, ngan 33 Kapala. Lèbah dieu ku urang bisa dihartikeun, jen anu 11 deui mah, boh geus aja dina tjangkinganana, atawa djaradi kapala di tèmpat2 sakuloneun Tjitarum. Ari tèmpat2 nu aja di sakuloneun Tjitarum, kapan ku Mataram dina taun 1652 oge geus dipasrahkeun ka Kumpèni, sarta tuluj dièreh ku Kumpèni sorangan. Kawasna bae Pangeran Panémbahan ngaraos hénteu widjaksana, upama eta tèmpat2 dina sératna ku andjeunna digugat ditagih deui.

4. Hak turunan para Bupati Sumédang pikeun ngèreh para kapala tatar Sunda dina surat diebrehkeun sarta digugat.

*Tègèsna sakuliah Sunda, dina djaman baheula aja dina tjangkingan djeung paparentahan para Bupati Sumédang, ti Pangeran Geusan Ulun mula tug tépi ka Ramana Pangeran Panémbahan.* Supaja djadi uninga, ieu di handap urang djudjut sapèrèluna :

— Pangeran Geusan Ulun djuménéng Nalendra ti 1580 nèpi ka 1608.

— Pangeran Dipati Rangga Gémpol Koesoemadinata (Rangga Gèmpol I, putra ti Ratu Harisbaja) djuménéngna Nalendra ti taun 1608 nèpi ka 1620; sarta satjara Bupati Wadana angkatan Mataram ti 1620 népi ka 1624.

— Pangeran Dipati Rangga Géde (saderek sarama P. Rangga Gèmpol I) ngagéntos rakana (Rangga Gèmpol I) dina taun 1624. Patali djeung urusan politik, andjeunna diganti ku Dipati Ukur Wangsanata, rundajan „Tjahjana" ti Purbalingga (Banjumas). Lantaran ngarépok ka Nji Agéng Alia anu djadi ahli waris Ukur, Wangsanata dipasrahan ngéreh Ukur — Bandung. Ku sabab Dipati Ukur Wangsanata ngabarontak ka Mataram, ahirna ditangkép malah tuluj ditibanan hukum-pati di Mataram.

*(Ulah pahili saréng Raden Wangsa Taruna anu ngalalakon dina riwajat/dongeng Dipati Ukur, kenging ngaratjik Supis).*

Pangeran Rangga Gède didjungdjung-linggih deui kana kalungguhanana nu ti heula. Teu lila ti harita, dina taun 1633 pupus. Nja diganti ku putrana.

— Pangeran Dipati Rangga Gémpol Koesoemadinata II (Rangga Gémpol II) ngaheujeukna tatar Sunda, satjara Gupérnur Mataram, ti 1633 népi ka 1656. Dina taun 1646 Sultan Agung Mataram pupus; nja diganti ku Sultan Mangkurat I (Tègalwangi). Kira2 dina taun 1655 Sunan Tègalwangi kungsi miwarang ngajakeun „tjatjahdjiwa" (volkstelling) ka Ki Puspa-Wangsa, di wéwéngkon Mataram beulah ti kulon. Satérusna kira2 *dina taun 1656* —

*1657 wilajah tatar Kulon ku andjeunna dibagi djadi 12 kabupaten, anu sarua kalungguhanana.* Kalungguhan Gupèrnur di-teuajakeun. Nja ti waktu harita di Pasundan (iwal ti Galuh) ngadégna kabupaten Sumédang, Bandung, Sukapura, Parakanmuntjang djeung Karawang, lima kabupaten anu sarua daradjatna. *Nja ti harita deuih tamatna riwajat Sumédang, énggoning ngabawah kabupaten2 di tatar Sunda.* Kadjadian ieu nimbulkeun kateusugémaan dina manahna Pangeran Rangga Gémpol II. Andjeunna térus liren, sumeren ka putrana.

— Pangeran Rangga Gèmpol Kusumadinata III (Rangga Gémpol III). Djadi dina mimiti ngasta pamarentahan teh, Pangeran Panémbahan mah hénteu kungsi ngabawah para bupati sedjenna, nu aja di sa-Pasundan Kawasna bae minangka pikeun njisilihanana, ku Sultan Mataram nja dipaparin djudjuluk *Panémbahan.* Dina sadjarah oge katèlahna teh Pangeran Panémbahan. Ngan andjeunna ku andjeun, di antara para Bupati Sumédang, anu ngagém gèlaran Panèmbahan.

Nja Pangeran Panémbahan, anu ngintunkeun surat ka G.G. Joannes Camphuys, nu ditjutat di luhur teh, dina tgl. 31 Djanuari 1691. *Andjeunna Bupati Sumédang anu pangheulana kagungan hubungan djeung pamarentah Kumpèni di Batawi,* dina taun 1677. Waktu harita Pasundan ngarandapan karuwétan politik anu pohara, dilantarankeun ku timbulna pangbarontakan Trunodjojo ka Mataram. Dina kaajaan anu sakitu awut-awutanana, Pangeran Panémbahan estu njalira, taja geusan pakumaha, énggoning njanghareupan Bantén djeung Tjirébon anu ngamusuh ka Sumédang. Lébah dieu katembong djiwana anu kuat, adjen diri anu luhur djeung patekadan gurat-batu. Malah ku Walanda mah disarébutna oge bupati anu bédégong djeung kumaki.

Dina buku de Haan Priangan I Personalia, k. 158-159 digambarkeunana kieu : *Ngeunaan kalungguhanana, dina tgl. 9 Mei 1691 ku Pamarentah Kumpéni disèbutna Kapala Priangan anu pang-utamana. Anu djadi tanda kapribadianana, dina djéro 25 taun dibawah ku Kumpèni, tara pisan andjeunna sumping ka Batawi, dumeuheus mintonkeun satia-tuhu ................... dina tgl. 13 Maret 1704, lantaran béndu andjeunna geus mulangkeun piagém (acte) (Eta akte ngamuat pèrdjangdjian babaréngan digawe djeung Kumpéni, beunang njusun Couper.* — As. W.K.).

Keur sugri anu kawaranan, hojong tèrang kana sadjarah Pasundan djeung Sumédang, pèrlu kauninga, jen Dr. de Haan dina karyana nu sakitu rohakana, nja eta „PRIANGAN", *lahiriah Pangeran Panémbahan pahili djeung lahiriah ramana, nja eta Pangeran Dipati Rangga Gémpol II.* Teu beda ti Tn. de Roo de La Faille, Dr. de Haan oge kasasarkeun ku daptar rundajan para Bupati Sumédang beunang Kinder de Camarecq anu dimuat dina Tydschr. van Land-en Volkenkunde XI, k. 158. Di dinja disèbutkeun, jen bu-

pati Sumédang anu pangheulana aja patalina djeung Kumpèni di Batawi, nja eta Pangeran Rangga Gèmpol II. Padahal anu saénjana mah Pangeran Panémbahan, sakumaha anu ditetelakeun dina surat andjeunna keur ka pamarentah di Batawi, anu dititimangsaan 27 Djuni 1697. Dina eta surat kasabit-sabit djénéngan ramana, njaeta Rangga Gèmpol. Lamun énja mah nu nulis surat teh Pangeran Rangga Gémpol II (nurutkeun anggapan Dr. de Haan), meureun nu kasabit2 teh djénéngan ramana, nja eta Pangeran Dipati Rangga Géde. Malah ti heula-heula oge parantos ditjarioskeun ajana patukeurraga (persoonsverwisseling) anu kapéndak dina Sadjarah Sunda (Geschiedenis der Soendalanden) beunang J. Hageman anu dimuat dina Tydschr. Taal — Land — en Volkenkunde XVII, k. 220; 238.

*Katjida matak handjakalna, ku lantaran pahilina kalungguhan putra djeung rama, népi ka Dr. de Haan djeung de Roo de la Faille, geus narulis dina Sadjarah Pasundan hal2 anu pohara patukangtonggongna djeung babadna sarta kanjataan - kanjataanana. Anu panganehna, eta anggapan Dr. de Haan, padjarkeun Pangeran Panémbahan teh hénteu kungsi gumélar. Pokna, eta mah ngan saukur djidjieunan, dilahirkeun dina dongeng wungkul,* kalawan ngandung maksud ngabela kalungguhan djeung kahormatan Pangeran Rangga Gémpol II. Nurutkeun Dr. de Haan, Pangeran Rangga Gèmpol II dina taun 1678 ku pasukan ti Bantén, kungsi digérébég dina waktu solat Lèbaran Puasa di dajeuh. Anu mingpin eta barandal katèlah Tjilik Widara. Sumédang kapaksa ku Rangga Gémpol dikantunkeun sarta diserenkeun ka musuh. Sanggeus sababaraha lilana, Sumédang kungsi katjangking deui ku andjeunna, *kalawan make djénéngan Panèmbahan.* Djadi muntjulna deui teh satjara djéléma anjar anu bebas tina sagala kahinaan, lantaran kasoran ku Bantèn. Tah kitu dipapantèsna ku Dr. de Haan. *Djadi anu disébut Pangeran Panèmbahan teh, lahiriahna mah hidji keneh, nja eta Pangeran Dipati Rangga Gèmpol II tea.* (Aos Priangan I — Personalia k. 156 — 158).

Kana pèdaran Dr. de Haan di luhur, anu nandakeun kasugihan daja-tjiptana djeung wawanenna énggoning médar paelmuan, urang ngan ukur mudji ti kadjauhan. Tapi pérlu ku urang kauninga, jen Dr. de Haan anu sakitu djémbar pangawéruhna teh, geus ngalakukeun kongkalikong alias korupsi dina urusan sadjarah. Njatana geus ngabénérkeun, jen anu ditaradjang djeung dibongohan ku Tjilik Widara teh, Pangeran Dipati Rangga Gèmpol II. Padahal ari anu saènjana mah Pangeran Panémbahan. Djadi Pangeran Panémbahan anu ngarandapan hina, asor ku Bantén teh. Pangeran Rangga Gèmpol II mah teu mais teu meuleum waktu Sumédang ditaradjang ku Bantén teh. Atuh ana kitu — nurutkeun pandangan Dr. de Haan — lain Pangeran Rangga Gèmpol II anu kudu ngalébur tapak teh, tapi Pangeran Panémbahan. *Tapi sanadjan kumaha wae oge, sandiwara sarupa kitu keur ra'jat atawa ku ra'jat Sumèdang mah samasakali hénteu dipinton-*

*keun.*

Patali djeung anggapan, padjarkeun Pangeran Panémbahan ngan saukur djidjieunan, tègèsna hénteu gumélar, ku urang bisa dibuktikeun di makam para bupati Sumédang nu aja di *„Gunung Pujuh"*. Duanana, boh makam Pangeran Dipati Rangga Gèmpol II, boh makam Pangeran Panémbahan, di dinja ku urang tiasa kauninga, misah-misah. Kadjaba ti eta, dina daptar turunan para bupati Sumédang oge, ebreh kaungél rundajan2 Pangeran Dipati Rangga Gèmpol II, kitu deui rundajan2 Pangeran Panèmbahan. Naha eta anu djadi bukti2, sapérti kaajaan makam djeung daptarrundajan tea, ku Dr. de Haan dianggap djidjieunan wungkul kitu ? Asa piraku nèpi ka kitu ! Atuh lébah mana urang bisa pèrtjajana kana kaahlianana Dr. de Haan, énggoning njusunna sadjarah Pasundan.

Lébah dieu urang kudu waspada !

*Lampiran II :*

Piagém ti Ratu Mataram (Sultan Agung) ka Pangeran Rangga Géde Sumédang. (Beunang njutat tina Dr. Brandes : „Tilu pèlat kuningan dina djaman Mataram, anu kapanggih di Karésidenan Krawang. Aos Tyds. Taal-Land-en Volkenkunde XXXII afl. 4, katja 339 djeung satérusna).

*Penget ingkang piagem Kangdjeng ing Ki Rangga Gede ing Sumedang kagadehaken ing Si Astrawadana. Milane Sun gadehi piagem, Sun kongkon angraksa kagengan Dalem, Siti Nagara Agung, kilen wates Tjipamingkis, wetan watés Tjilamaja; sirta Sun kon anuggoni lumbung isinipun pari limang takes pundjul tigawelas djait. Wondening pari sinambut dening Ki Singaprabangsa. Basakala tan angrawahi piagem, lagi lampahipun Kiai Judabangsa kaping kalih Ki Wangsataruna. Ingkang potusan Kangdjeng Dalem ambakta tata titijang kalih ewu ; Wadananipun Kiai Singaprabangsa, kalih ki Wirasaba kang dipunwadanakaken ing manira.*

*Sasangpun katampi dipun-prenahaken ing Waringinpitu lan ing Tandjungpura. Angraksa Siti Gung Bungas kilen. Kala nulis piagem in dina Rebo tanggal ping sapuluh, sasi Mulud taun Alip, Kang anulis piagem manira Anggaprana. Titi.*

Salinan eta piagém kieu :

Mangka emut kana piagém ti Kangdjèng (Sultan Agung) ka Ki Rangga Géde Sumédang, anu dititipkeun ka Si Astráwadana.

Anu matak manehna mawa piagém, lantaran manehna (Astrawadana) ngémban tugas ngaraksa tanah kagungan Ratu, „Nagara Agung".

Eta kaprabon beulah kulon diwatésan ku Tjipamingkis djeung beulah wetanna ku Tjilamaja. Satèrusna Astrawadana kudu nungguan lumbung pare, anu eusina aja 5 takes 13 djait. Eta pare éngkena kudu diakut ku Ki Singaprabangsa, saupama parentahna geus katarima. Eta surat parentah tea baris disanggakeun ku Ki Judabangsa djeung Ki Wangsataruna, nu ajeuna aja di saténgahing djalan, mawa djalma reana dua rebu.

Eta djalma anu dua rebu tea baris ditjangking ku Ki Singaprabangsa djeung Ki Wirasaba satjara wadana. Duanana geus diangkat ku Ratu.

Upama surat angkatanana geus datang, maranehna kèdah dipérénahkeun di Waringinpitu djeung di Tandjungpura. Tugasna ngadjaga Nagara Agung ti beulah kulon (bisi aja musuh).

Ieu piagém ditulisna dina poë Rébo tgl. 10 Mulud taun Alip.

Anu nulisna, Anggaprana. Titik.

Pèrlu kauninga, patali djeung pédaran2 ti heula, ngeunaan Sumédang-larang Pangeran Geusan Ulun, anu tèrusna dirobah djadi tjangkingan para Panggède Mataram (Opperlandvoogden), ngéreh di tatar Sunda, hal2 anu kaungél di handap ieu :

1. Titimangsa taun Alip urang salujukeun djeung panètèpan *Dr. Brandes,* nja eta taun Masehi 1633 (Tingali Tyds. Taal-Land-en Volkenkunde XXXII, katja 353-355). Djadi sanes taun 1656, sapérti pamanggihna Dr. de Haan Priangan III-Commentaren k. 158; Staten en Tabellen k. 912). Anu djadi sabab-musababna ku kuring parantos didadarkeun dina Tyds. Taal - Land - en Volkenkunde LXXVII 1937, afl. 2, k. 188-200, dina artikél *„De stichting van het regentschap Krawang en Krawangs eerste regent"* (Ngadégna kabupaten Krawang djeung Bupati Krawang anu munggaran).

2. Nurutkeun unina piagém, bawahan Mataram teh di beulah kulon nu pangdeukeutna tépi ka Tjipamingkis. Dèmi Tjisadane, ku Sultan Agung dianggapna djadi watés nagarana di beulah kulon, sarua djeung watés Sumédang-Larang beulah kulon. Tah eta sababna anu matak Sultan Agung, dina taun 1628-1629 ngarurug Batawi, geusan ngusir bangsa Walanda anu geus kumawani njulumun.

3. Nurutkeun ungél piagém, ebreh jen Pangeran Dipati Rangga Géde, dina waktu harita njèpèng kalungguhan Panggéde (Opperlandvoogd) pamarentah Mataram Buktina sagala rupa putusan djeung palaturan ti karaton Mataram, sakur anu ngeunaan tatar Sunda mah, kabeh diuningakeun heula ka andjeunna.

*Tjontona :*

a. tugas ki Astrawadana;

b. ibér ngawartosan arek datangna Ki Judabangsa djeung Ki Wangsata[illegible]na, anu mawa 2000 djalma ti Mataram, nu rek bubuara, geusan njanggakeun surat angkatan Dipati Singaprabangsa djeung Aria Wirasaba kana Wadana (bupati). Eta surat2 angkatan teh, kapan ku utusan anu duaan tea kudu disanggakeun ka Rangga Géde, supaja andjeunna djadi uninga.

c. Parentah ka Rangga Gède, supaja ngistrenan para bupati anu kakara diangkat djeung mèrènahkeun di satémpat-satémpatna. Ku kitu oge parantos djadi hidji tanda, jen Rangga Gède, kalungguhanana leuwih luhur ti batan bupati anu alanjar tea Djadi Rangga Gède teh njata djadi Panggède, atawa Bupati-Wadana.

d. Ngakut pare ku Dipati Singaprabangsa (ti Krawang ka Mataram).

Pèdaran di luhur nu kaungèl dina sub. 3 a,b,c, sadajana ngarupakeun sanggahan kana anggapan Dr. de Haan anu kirang dadasarna, madjarkeun sabadana pangbarontakan di Ukur, dina taun 1632, pikeun di Sunda mah teu aja deui anu diangkat djadi panggède (opperlandvoogd). (Tingali Priangan III -Commentare, k. 23, 55, 56, 64). Ti pajun ku sim kuring eta anggapan Dr de Haan kitu teh disébat pandangan pribadi, tanpa dadasar nu njata. Aos sératan sim kuring dina „PENJULUH" No. 7-8, 1934, katja 182 sst, k. 200 sst, anu ngabahas „lilana Sumédang djadi panggéde di tatar Sunda *(de duur van de Soemédangse opperlandvoogdij over de Soendalanden)*.

*Lampiran III.*

*Piagèm ti Dipati Singaprabangsa ka Ki Astrawadana djeung Ki Wanajuda.* (Beunang njutat tina Dr Brandes : „Tilu pélat Kuningan di djaman Mataram dst.).

*Pengét lajang ingsun Singaprabangsa, katjékél dening Ki Astrawadana kalajan Ki Wanajuda : mila Manira katjékél lajang sawijos Manira kang djuput pari kagengan Susuhunan, kang kagadeh dening Ki Rangga Sumédang lumbung Kalapa Duwa, kang tinunggu dening Ki Astrawadana kalih Wanajuda.*

*Isine kang Manira djuput pari limang tangkes pundjul tiga wélas djai bobot, arawahe Ki Judabangsa. Titi. Kala nulis ing dina Djumaat, tanggal pisan, sasi Mukaram, taun Alip.*

Surat-surat piagém ieu parantos dipèdar dina Bab V. Anu ebreh kauninga, piagém ti Sultan Agung ka Rangga Gède Sumèdang, basana saréng kèkètjapanana langkung lèmès (sopan) ti batan piagèm ti Dipati Singaprabangsa ka Ki Astrawadana saréng Wanajuda.